11/9


- 9 September 1939 - إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ . (القرآن) Taoen ka VIII No. 34

# AL-MOE'MIN

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

**Pangaos langganan:**
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
**N. Aboebakar**
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

Uitgeefster:
**Rengr. Al-Moe'min.**
Adres Hoofdredactie:
**Wira Sendjaja.**
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
**Drukkerij Pamitran**
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.


## HIROEP-KOEMBOEH.

Oepama oerang nilik tina djihat kaboga atawa kaajaan, di oenggal² hiroep-koemboeh, boh di bangsa sedjen boh di bangsa lian, beunang dibagi djadi lima golongan, nja eta: beunghar, mampoeh, tjoekoep, fakir djeung miskin.

Sanadjan kana harti ieu ketjap geus pada maphoem, ngarah loejoe djeung noe bakal didadarna, oerang petel bae.

Dina hiroep koemboeh oerang mah, martabat „b e u n g h a r“ teh gampang pisan dilarapkeunana; sing saha noe boga kahiroepan beukah atawa dina kaajaanana aja tilikeunana, djol-djol diseboet „beunghar“ bae, beda djeung di hiroep koemboeh noe lian. Di bangsa deungeun mah, dimana geus katjiri pisan modalna djeung paoesahaanana, sarta geus teu kadahar djeung teu kapake, anoe nisbah ka manoesa bandana teh, kakara diseboet „beunghar“. Geura bae taringali di bangsa Europa!

Oepama njokot kana timbangan ieu, kaom Moeslimin di sa-Pasoendan teu atjan poegoeh aja sapoeloeh anoe beunang diseboet kaja atawa beunghar teh.

Anoe ajeuna sok meunang titel „beunghar“ teh, saenjana mah ngan oekoer sedeng diseboet mampoeh, hartina koeat make, ngadahar djeung amal djariah noe aja dina martabat loehoer dina hiroep-koemboeh.

Lobana noe mampoeh dina hiroep-koemboeh Moeslimin, sok soemawonna di nagara leutik sanadjan di nagara gede oge, pohara pisan langkana, komo ari di pilemboeran djeung padesan mah; estoening nimoe manggih moen aja teh, bakating koe saeutik-eutikna.

Demi noe mampoeh teh, moenggoeh di kaom Europa mah, diseboetna teh „middenstand“ (kaom pertengahan). Lamoen oerang Europa ngareungeu njeboet beunghar ka sawareh Moeslimin noe ajeuna sok disareboet beunghar tea, didarengekeunana teh bari seuri leutik.

Golongan noe katiloe nja eta t j o e k o e p, anoe hartina koeat njoemponan kakoedoeanana manoesa hiroep; dahar seubeuh, pake pageuh, tjitjing merenah, poegoeh padoemoekanana.

Koedoena mah, anoe osoep kana ieu golongan teh, koedoe leuwih ti ajeuna, tapi koe lantaran sok rea keneh noe teu bisa ngamoedi diri pribadi tea, dilantarankeun koe roepa² sabab, anoe asoep kana golongan ieu oge, ngan sabagian leutik pisan dina hiroep-koemboeh oerang teh. Djadi lamoen kaom anoe koedoe aja dina golongan „tjoekoep“, djadi teu tjoekoep pikeun njoemponan papagon hiroep, eta mah salahna sorangan, bongan sok hajang ngaleuwihan tina kakoeatan awak sorangan.

Lamoen tina perkara ieu, pada rempoeg sarerea nimbang² ka badan sakoedjoerna, mokaha anoe asoep kana golongan katiloe teh tangtoe ngarekahanana.

Golongan onoe kaopat nja eta „fakir“. Tjek ilmoe sjara mah nja eta sakoer anoe kahiroepanana henteu bisa njoemponan kana papagon hiroep, saperti: pakena pageuh tapi teu boga keur salin; daharna teu bisa doea kali soemawonna djeung extrana mah.

Lain djigana deui, tapi fakir teh bagian noe panggede-gedena pisan di hiroep-koemboeh oerang mah; di saba lemboer, saba desa pohara pagoletakna bangsa kieu teh. Pakena sasat dibeuleum seuseur, barang dahar teu aja katangtoeanana, ari lain dina moesim panen mah.

Tjatjakan lamoen ieu golongan teu ngagem agama anoe sakieu soetjina, sarta teu loba noe tegoeh imanna, koemaha piroepaeunana hiroep koemboeh oerang teh. Tjirina satia kana agemanana djeung wedi ka Goestina, sanadjan aja dina kawadoeratan, teu weleh hajang njieun kahadean, teu weleh misahkeun tina ridjkina noe saeutik tea, dipake kana amar ma'roef.

Demi golongan kalima mah, miskin tea, teu koedoe aja sarahna deui, da poegoeh geus tetela ka sarerea.

Geusan ngadjaga kana salah rarasaan atawa doegaan, boga sangka atawa

## EMOETKEUNEUN!

Koe soson-sosonna sadaja ahli-ahli Al-Moe'min dina ngalakonan amal-ma'roef, sakoemaha noe kaoengel dina „A m a l m a' r o e f“ tea, adres-adres kanggo proefnummer, anoe katampi koe djoeroe moedi doegi ka parantos patoempoek. Nanging sanaos parantos kieu kaajaanana, montong djadi pambengan kanggo noe teu atjan atanapi noe palaj deui ngadamel amal-ma'roef mah, soemangga enggal-enggal kintoenkeun bae, sangkan Islam woewoeh-woewoeh hoeroeng mantjoer.

Dina salebet sasih ieu sareng teras saladjengna, proefnummer noe bakal kasanggakeun teh moal aja lirenna.

Kanggo kaberesan atoeran kalajan toemoèt sakoemaha agama, anoe diwadjibkeun ka para Moeslimin, dimana eta proefnummer katampi, sareng disarengan koe h i d a j a t t i M a h a K a w a s a, palaj ngersakeun ngaraksa ageman, ngamadjengkeun ageman, enggal tampi kalajan manah noe islah, kalajan enggal tjoemponan roepi-roepi kawadjibanana, nja eta „w a r a g a d n a“.

Saoepami eta proefnummer (nomer pertjobian) tea teu papendak sareng djodona, nja eta noe njandakna (nampina) teu kaleresan sareng h i d a j a t G o e s t i R o b b o e l I d j d j a t i, atanapi margi sanes-sanes, enggal-enggal-enggal-enggal paparinkeun deui (poelangkeun). Henteu kedah nganggo diwoewoeh parangko, tjekap oepami diserat dina adresbandna koe:

**„RETOUR AFZENDER“**

Moeng djagi, oelah doegi ka gentjel, margi sakatampina deui, bade diteraskeun ka noe teu atjan kenging giliran. Sareng deui oelah ladjeng dielep (andel-andeleun).

Kapertjantenan hate, sakalintang boeleudna, jen para ichwan sadaja kantenan pikengingeun hidajat, sadajana.

Wassalam

DJOEROE MOEDI.

doega jen dina hiroep koemboeh oerang henteu loba fakirna djeung miskinna, ieu geura aja babaran Djrg. Prawoto, salasahidji lid Bale-Rahajat (Volksraad) anoe geus mihatoer dina pasamoan tina perkara kaajaanana hiroepna oerang desa.

Ieu djago njoehoenkeun ka pamarentah agoeng sangkan dimanah pidjalaneunana geusan njoekoepkeun tedana anoe djadi rahajat, sangkan bisa koeat ngaloearkeun tanaga anoe tjoekoep, geusan njiar kahiroepanana (tatanen atawa koela-koeli), djeung oelah kaganggoe kasehatanana, lantaran koerang teda teh, matak ngalantarankeun kana teu sehatna.

Tjirina jen kalolobaanana rahajat fakir djeung miskin, diebrehkeun koe roepa² laporan anoe oepisil. Waktoe aja kalaparan di regentschap Bodjonegoro ditetepkeun jen rata-rata djelema di eta tempat tedana dina sapoë-sapoë ngan oekoer saseneun, sedeng koedoena mah koedoe 3 pesereun.

Sok soemawonna sasen atawa 3 peser sanadjan sabenggoleun oge koemaha rek bisana dahar seubeuh, sabab keur beas woengkoel oge moal mahi didahar doea kali, mana keur noe sedjen-sedjenna.

Demi hiroep sabenggol sapoë tea, koe laporan Toean Ochse djeung Terra oge, geus diseboetkeun jen kasehatanana rahajat tangtoe kaganggoe. Komo, saoer djrg. Prawoto teh, lamoen noeroetkeun timbangan professor Dr. De Langen mah noe tedana ngan oekoer sabenggoleun sapoë mah, keketeganana (djalan getihna) oge geus teu bisa 100 dina samenit, lantaran teu tjoekoep tedana tea (koerang eiwitna).

Aja deui laporan oepisil ti kantor poerah ngaroris tedana rahajat, noe dikapalaan koe Ir. Koefoed. Ieu Toean teh ngalahirkeun jen tedana rahajat roepa² pisan, nja eta ti antara sasen djeung 6 sen dina sapoëna.

Koe ieu palaporan katjiri deui kamiskinan djeung kapakiran rahajat di oerang teh.

Kaajaan noe saroepa kieu teh bisana barobah, teu aja lian kadjaba ti koedoe koe pamenerkeun djeung pangdjaga noe djadi pangoeroes.

Lamoen oerang nilik kana kasaoeran djago noe bieu tea, sidik pisan rarasaan oerang aja dina doenja fakir djeung miskin teh, bener, henteu mentjog djeung oepisilna.

Sakabeh Moeslimin wadjib ihtiar pikeun ngomeanana.

# OBOR - DJAMAAH.

Tjoetatan tina sebaran

مكتب الدعايه للحج بمكة المكرمه

Kintoenan P. T. Pijper noe kaoengel dina A. M. no. 33.
Ditjoetat sapalihna bae.

—o—

## Deukeut Djiddah.

Perdjalanan ti oerang ka Djiddah di dieu moal ditjarioskeun, margina teu benten djeung perdjalanan ka tempat sedjen bae.

Para Djama'ah teh barang geus deukeut ka palaboean Djiddah, koe pagawe kapal sok dibedjaan, jen ajeuna geus tepi ka Miqot (ميقات), nja eta tempat mimiti i h r o m.

Harita koedoe njoewoengkeun sagala pikiran kadoenjaan, toeloej ngaganti pakean asal koe pakean I h r o m, nja eta: samping djeung solendang bodas, anoe teu dikapoet anoe njaroeng.

Sanggeus mandi djeung make seuseungitan, toeloej solat doea raka'at, toeloej matja kieu:

أللهم إني أريد الحج والعمرة فيسرهما لي
وتقبلها مني لبيك أللهم لبيك لبيك لا
شريك لك لبيك إن الحمد والنعمة لك
والملك لا شريك لك

Ieu teh ngaranna t a l b i a h, anoe koedoe mindeng dibatja, tepi ka engke migawe t o w a f di Baetoelloh di Mekah.

## Palaboean Djiddah.

Palaboean Djiddah anoe kamashoer ti baheula ti djaman memeh Islam moela, nja eta palaboean nagri Mekah djeung tanah Hidjaz (حجاز) kabeh.

Nja di dinja pisan ajana kantoor² Gongsol, wawakil radja² mantja-nagara di tanah Arab Sa'oedijah, noe baris ngoeroes djeung nangtajoengan djamaah² ti nagara loear.

Barang datang ka Djiddah ka djamaah teh manggihan:

(1) Oetoesan anoe nanja, rek moeroe ka Sjech mana? Eta pertanjaan koedoe didjawab anoe terang pisan, jen oerang rek moeroe teh ka Sech Anoe.

(2) Wakil Sjech anoe ditoedjoel koe oerang di dinja geus ngadagoan, nja manehna anoe bakal ngoeroeskeun sakabeh barang² oerang ti goedang tepi ka pondok. (Meuting di Djiddah).

(3) Lamoen geus datang ka pondok, oerang koedoe njarita, ajeuna arek ka Mekah teh hajang toempak naon: toempak mobil, wagon atawa toempak onta bae. Eta kabeh sadia asal oerang majar sakoemaha tariefna, anoe geus ditetepkeun.

(4) Ongkos anoe koedoe dibajar teh, nja eta ongkos toetoempakan tea, majar ka Sjech, ka wakil Sjech djeung tabarroe' (تبرع), nja eta sidekah salianna anoe geus biasa.

(5) Lamoen aja kaperloean, di Djiddah aja kantoor politie.



## Toempak mobil ka Mekah.

Lamoen oerang ti Djiddah make mobil, dimana geus ½ djam tepi ka mahittoh (محطة = station) Oemmoe Salam, di dinja aja kantor telepon djeung waroeng tjikopi.

Heuleut ½ djam deui, tepi ka mahittoh Bahrah. Di dieu mah rame oge: aja kantor poelisi, telepon, kliniek, garage mobil, losmen², bisi oerang hajang reureuh ngaso heula.

Heuleut ½ djam deui, tepi ka mahittoh Soemaesi, eta teh Hoedaibijah (حديبيه) anoe mashoer djaman Kdj. Nabi s. a. w. ngadamel perdjangdjian bai'atoerridwan (بيعة الرضوان) tea. Di didja oge aja kantor poelisi, telepon, hotel, waroeng kopi. Deui, nja ti lebah dinja watesna tanah haram Mekah, tanah anoe teu meunang diboroan sasatoanana, teu meunang ditjaboetan tjoetjoekoelanana.

Ti Soemaesi mah ngan ½ djam deui tepi ka dajeuh Mekah Moekarromah tempat toeroen wahjoe ka Nabi Agoeng s. a. w., tempat kiblatna sakabeh Moeslimin di sakoeliah doenja, Oemmoelqoero (ام القرى). Pek matja talbijah saperti anoe geus diseboet tadi.

## Tepi ka Mekah.

Di lawang saketeng, oerang tangtoe dipapagkeun koe Sjech anoe koe oerang baris didjoegdjoeg tea. Nja manehna anoe baris ngoeroes djeung mere pertoeloengan sakabeh pangaboetoeh oerang salila oerang aja di Mekah.

Baris disamboeng

M. a.




I. Noemoetkeun sadjarah (babad Pasoendan) goemelarna Islam di Pasoendan ti taoen 1500 kaajeunakeun, nja eta saparantos soemping Soenan Goenoeng Djati.

Nanging ngoeping dongeng di lemboer Praboe Kian Santang noe dipendem di Godog, parantos lebet Islam, sareng ngislamkeun noe sanes di Pasoendan dina djaman Sajjidina Ali djoemeneng. Koe emoetan noemoetken ieu dongeng memeh taoen 700.

Diantawis eta doea katerangan mana anoe leres?

II. Noemoetkeun sadjarah Pasoendan keneh Soenan Goenoeng Djati teh poetra Radja Pasei (Soematra), nanging dina Volksalmanak Soenda disebatkeun poetra radja Arab.

Koemaha noe sajaktosna?

III. Aja wartos sikat gigi didamelna tina boeloe babi. Naha leres. Dina bohongna eta wartos koemaha oepami aja sikat noe didamel tina boeloe babi haram atanapi henteu?

Wassalam,

Igno. 1896.

WALONAN.

I. Pamendak pribados jaktos tanah Pasoendan teh lebetna Islam dina abad 15-16 nja eta djaman Soenan Goenoeng Djati tea anoe djoemeneng 1420-1570, djadi joeswana teh 150 taoen.

Noemoetkeun oenggeling babad Soenda anoe mashoer S. G. Djati teh poetra Radja Padjadjaran ti Rarasantang. Ari Ki Ansantang anoe dipendem di Godog eta teh poetra Radja Padjadjaran Silihwangi saderek Rarasantang tea.

Atoeh S. G. Djati ka Ki Ansantang teh kaperenah paman, meureun sadjaman keneh.

Dongeng anoe njarioskeun Ki Ansantang padjah djaman Bagenda Ali, eta parantos ditjoektjroek, tetela bohongna panambah toekang pantoen soepaja rame bae, djadi jaktosna parantos liwat 800 taoen ti djaman Bagenda Ali anoe poepoesna taoen 661.

II Ari S. G. Djati noemoetkeun babad Tjirebon, eta teh poetra Maoelana Hoed, Radja Oemdah Mesir Banisroil. Eta poetra Seh Djoemadil Koebro; eta poetra Sajidina Djenal Kabir; eta poetra Sajidina Dja'far Sidik; eta poetra Sajidina Djenal Abidin; eta poetra Sajidina Hoesen Sahid; eta poetra Siti Patimah; eta poetra Kg. Nabi Moehamad s. a. w.

Eta oge parantos didongdon salah deui bae, seueur teuing anoe diliwatanana, margi Kg. Nabi s. a. w. poepoesna taoen 11 H. atawa 632 M.; Siti Patimah poepoesna taoen 12 H. atawa 633 M.; Sj. Hoesen poepoesna taoen 61 H. atawa 681 M.; Sj. Djenal Abidin poepoesna taoen 94 H. atawa 713 M.; Sj. Dja'far poepoesna taoen 127 H. atawa 746 M.

Noe sanesna teu kapendak dina Tarich Islam. Ari S. G. Djati poepoesna taoen 977 H. atawa 1570 M. Padahal tjeuk eta babad Sj. Dja'far Sidik teh boejoetna, eta katjida teuing moal enja 4 toeroenan mani 850 taoen. Biasana satoeroenan teh ngan 30 taoen.

Ajeuna pribados mendak sadjarahna anoe pantes benerna, margi ninggang taoenna. Eta sadjarah kenging ti masdjid agoeng Banten, kieu pareleanana :

1. Maoelana Hasanoeddin Banten, poetra 2. Maoelana Sjarif Hidajat G. Djati Tjirebon poetra 3. Maoelana Hoed Oemdatoeddin Tjempa poetra 4. S. Ali Noer Alim Anam poetra 5. Maoelana Djamaloeddin Akbar Boegis poetra 6. S. Sjah Djalal Hindoestan poetra 7. S. Abdoellah Sahan Sah Hindoestan poetra 8. Amier Abdoel Moeloek Hindoestan poetra 9. S. Alwi Tariem poetra 10. S. Mohamad Sohib Marbat poetra 11. S. Choli' Qasam Tariem poetra 12. S. Alwie Baetoedjabir poetra 13. S. Moehamad Baetoedjabir poetra 14. S. Alwie Samar Hadromaut poetra 15. S. Abdoellah Aroed Boer poetra 16. Imam Ahmad Hadromaut poetra 17. Imam Issa Nagib Basrah poetra 18. Imam Moehamad Nagib Basrah poetra 19. Imam Ali Aridie Madinah poetra 20. Imam Djafar Sidik Madinah poetra 21. Imam Moehamad Baqir Madinah poetra 22. Sajidina Djenal Abidin Madinah poetra 23. Sajidina Hoesen Sahid Madinah poetra 24. Sitti Patimah Madinah poetra 25. Kg. Nabi Moehamad s. a. w. Madinah.

Ieu sadjarah pantes benerna margi dina 800 taoen aja 25 toeroenan, 1 toeroenan ± 32 taoen nanging sakitoe deui wallohoe a'lam bissowab.

III. Bab sikat gigi.

Perkawis sikat gigi jaktos tjeuk wartos mah aja noe didamel tina boeloe babi, kaoengel dina sapalih boekoe oge.

Tapi, eta teh sadajana sikat gigi didamel tina boeloe babi atawa aja anoe lain? Moen aja anoe lain, oerang bisa ngabedakeun? Moen teu bisa, atoeh oerang teh aja dina mangmang.

Moen aja dina mangmang, koemaha hoekoemna?

Di dieu M.a. moal netepkeun hoekoemna anoe pasti, margi sanes toekang idjtihad tea.

Ningal mantoekna dina nas Qoerän teu aja. Dina hadis oge anoe mantoek ngahoekoeman bab sikat gigi teu aja deuih.

Kaol oelama! tah ieu anoe bade didadar, soepaja noe naros iasa nimbang sareng netepkeun koe andjeun, kanggo anggoëunana.

Dina kitab الوجيز ل ص ٤ aja 'ibarat kieu oengelna:

أَمَّا الأجزاءُ المنفصلةُ عن ظاهر الحيوانِ
فكلُّ ما أُبين من حيٍ فهو ميتٌ إلا
الشعورَ المنتفعَ بها في المفارش والملابس
فإنها طاهرةٌ بعد الجز للحاجةِ

Ari sakabeh babagian anoe geus pisah tina dohirna hewan eta kieu: Sakabeh naon bae anoe dipotong tina hewan anoe hiroep, eta hoekoemna bangke, anging boeloe² anoe dipake pikeun amparan djeung pakean, eta mah soetji beunang motonganana teh, karana hadjat.

Ningal ibarat bieu: Sagala boeloe anoe dipotong ti noe hiroep, soetji.

Ti noe paeh, . . . ?

Boeloe² noe dianggo amparan djeung pakean, soetji.

Noe dianggo sikat . . . . . ? da lain amparan, lain pakean.

Samboengeun.

M. a.

# POELAU BALI.

(Penoetoep).

Adapoen kota Den Pasar itoe kota jang indah akan tetapi jang aneh poela. Nama „Den Pasar" itoe tidak dikenal oleh orang Bali, walaupoen nama itoe tertoelis dalam atlas. Orang Bali bilang „Badoeng". Besar dan ramainja kota Badoeng itoe hampir sama dengan Garoet. Tetapi bedanja Badoeng dengan Garoet seperti boemi dan langit. Hawa Badoeng sangatlah panasnja. Bioscoop itda' ada, adapoen oentoek gantinja orang dapat melihat bermatjam-matjam tontonan model Bali. Badoeng mempoenjaï seboeah Museum, ja'ni roemah tempat menjimpan barang² koeno dari Bali. Hotel „Den Pasar"poen tida' boleh kita loepakan, sebab disini pernah menginap seorang filmacteur jang populair, ja'ni Charlie Chapplin. Kita pernah mengoendjoengi sekolah Taman-Siswa di Badoeng. Roepa-roepanja vacantie-regeling disini amat berbeda dengan di Djawa, berhoeboeng dengan agama Hindoe-Bali.

Orang Bali itoe gemar sekali mengadoe ajam djantan. Sering kita mendjoempaï roemah speciaal oentoek mengadoe ajam djantan.

Perkara tachajoel masih mendarah daging betoel ditanah Bali itoe. Mereka amat pertjaja kepada „Lèak". Apakah Lèak itoe? Lèak jalah sebangsa sjaithon, pendjilmaan dari seorang doekoen, jang disoeroeh orang oentoek memboenoeh seorang moesoeh. Atjapkali Lèak itoe berwoedjoed seperti seekor tikoes, andjing, harimau, kera, dsb. Seorang orang jang didatangi oleh Lèak itoe tida' djarang mati kerna digigit tikoes, andjing, dsb., ja'ni pendjilmaan doekoen sakti itoe.

Pada hari tanggal 29 September 1933 poelanglah saja dan seorang teman dari Badoeng ke Negara. Sekalipoen autobus jang kita toempangi itoe boeroek roepanja, akan tetapi koeat benar. Merknja „Chevrolet", sedang chauffeurnja amat pandai. Djangan dikira, kalau djalan Badoeng - Negara seperti „Bragaweg" di Bandoeng! Djalan Badoeng-Negara hanja tjoekoep oentoek seboeah bus sadja, poen poenoh dengan batoe jang roentjing², berbelok-belok, dan sering-sering haroes menerdjang selokan².

Sepandjang djalan saja memperhatikan apa-apa jang dapat saja lihat dari bus. Terbajang-bajang dalam angan² saja zaman Modjopait, jang pernah saja batja dalam geschiedenisboek. Saja melihat koeli-koeli djalan jang sedang bekerdja. Mereka itoe banjak jang memakan daoen sirih seperti perempoean² di Vorstenlanden. Badannja koeli² itoe besar² dan tinggi². Memang orang Bali itoe rata² lichaamsbouwnja lebih besar dari pada orang Djawa atau orang Soenda. Tetapi koeli² Madoera ada lebih koeat dari pada koeli² Bali. Maka dari itoe dipelaboean-pelaboean, seperti Soerabaia, Probolinggo, Banjoewangi, enz. terdapat banjak koeli² Madoera. Seorang koeli Madoera dengan gampang mengangkat 2 karoeng beras kekapal api dengan melaloei djembatan jang lebarnja hanja sekilan.

Sekira poekoel 6 sore datanglah saja dan temankoe di Negara lagi. Malamnja kita mengadakan kampvuur ditanah lapang. Teman² dan moerid² saja jang kesemoeanja mendjadi pandoe² K. B. I. mengadakan chotbah², toneel, njanjian, dsb. Kampvuur ini boleh dibilang: afscheidsavond, sebab pada hari tanggal 30 September 1933 kita meninggalkan Bali.

Bali adalah poelau jang penoeh dengan keadjaiban, penoeh dengan ketjantikan akan tetapi . . . . djaranglah kita mendengar oetjapan: assalamoe 'alaikoem. Bali kerapkali diseboet: Het Paradijs van 't Oosten (Soerga dinegeri Timoer), tetapi . . . . , . Bali boekanlah tempatnja oentoek mentjapai soerga diacherat.

Agama Islam sama sekali tida' berpengaroeh di Bali. Manakah moeballigh² Islam jang sanggoep mengibarkan bendera Islam dipoelau Bali? Soedah waktoenja Tjahja Islam menerangi poelau jang romantisch ini. Soedah waktoenja poela sekolah² Islam didirikan di Bali. Sebab kalau oemat Islam sendiri tida' soeka berichtiar oentoek mengislamkan orang Bali, soedah tentoe sampai hari Kiamat ta' akan berobahlah keadaan orang Bali. Sampai sekarang orang Bali hanja mendjadi t o n t o n a n belaka dari orang asing.

Hanja Islamlah jang dapat mempertinggikan deradjat ra'jat Bali. Hanja Islamlah jang dapat merobah keadaan² jang tida' pantas. Tachajoel² akan lenjap karena sinarnja Islam. Kebodoan akan moesnah karena tjahja Islam. Sebab Islam menghendaki ketjerdasan otak, jang soedah terboekti dalam riwajat, koetika Islam bertachta ditanah Europa dengan kegagahannja. Orang Bali amat tegoeh memegangnja agama Hindoe-Bali.

Kaoem Kristen telah mentjoba akan memasoekkan agamanja keini poelau, akan tetapi orang Bali menolak kedatangan agama itoe. Keadaan sematjam itoe hampir menjeroepaï keadaan ra'jat ditanah 'Arab, sebeloem toeroennja agama Islam. Mereka masih menjembah berhala. Sekalipoen telah berkali-kali oemat Kristen dan Jahoedi mentjoba akan mengembangkan agama Kristen dan Jahoedi ditanah 'Arab, akan tida' berhatsil sama sekali. Dan kaoem manakah jang dapat merobah keadaan ra'jat 'Arab jang soedah roesak itoe? Kaoem Moeslimin!

Siapakah jang menerangi tanah Europa dengan wetenschap, koetika Europa masih didalam kebodohan? Kaoem Moeslimin! Memang kaoem Moeslimin dari zaman jang telah laloe itoe amat keras kemaoeannja, poen amat rapat dan koeat persaudaraannja.

Saja rasa, Indonesia itoe soedah mempoenjaï banjak oelama², santri² keloearan pondok, kjahi², hadji-hadji. Mengapakah mereka itoe tida' maoe mengislamkan orang² Bali, Lombok, atau Papoea?

Djanganlah kita lekas² menjalahkan mereka itoe? Sebab mendjadi seorang moeballigh Islam jang d j e m p o l itoe tida gampang. Ia haroes loeas pengetahoeannja tentang agama Islam, haroes loeas poela pengetahoeannja oemoem, haroes faham akan ilmoe psychologie enz. enz.

Tetapi orang jang sematjam itoe di Indonesia hanja djarang sekali terdapat. Kalau Indonesia soedah dipenoehi dengan sekolahan² Islam moelaï jang rendah sampai jang tinggi; baroelah barangkali timboel moeballigh² Islam jang djempol. Tetapi boeat ini waktoe biarlah kita memakai moeballigh². Islam seada-adanja sadja oentoek mengislamkan tanah Bali, enz. Sajang, kalau poelau jang begitoe tjantiknja itoe akan tetap tida' kenal Qoerän!

Wassalam

I s d i t o.




(Samboengan A. M. no. 30.)

— — — — — — — — —

Sipat anoe kadoeana anoe aja dina hate teh nja eta (الاستعجال) goeroeng goesoeh dina sagala roepa.

Goeroeng goesoeh teh matak toena pamaksoedan matak tiba kana doraka deui bae. Kieu kateranganana: oepamana hidji djalma hajang meunang martabat loehoer dina perkara agama, teroes manehanana soenggoeh² ibadah meakkeun tanagana, dengkakna nepi ka matak binasa kana dirina, sarta dina djero kitoe aja tjita² dina hatena eta kaloehoeran teh hajang boeroe² geura kakantongan, padahal eta djalma teh teu atjan pantes meunang kaloehoeran anoe dipake kahajang koe manehna tea. Eeukeur mah teu atjan lajak, katoeroeg-toeroeg teu atjan mandjing kana waktoena, ari manehna keukeuh hajang boeroe², toengtoengna ibadahna teh bosen, imma noenda sama sakali, imma belang² ajeuna mah.

Atawa aja hidji djalma boga pamaksoedan, teroes ngadoea ka Goesti Alloh beurang peuting teu eureun² kalawan maksoed hajang boeroe² diidjabah, tapi koe lantaran teu atjan waktoena koedoe diidjabah, sanadjan ngadoeana sakitoe tohtohanana oge teu bisa hasil bae, koe sabab atjan hasil bae, toengtoengna ngadoeana teh bosen, teroes eureun ngadoeana teh, poetoes pangharepan lantaran teu hasil bae, bisa djadi aja sangkaan noe lain² terhadap ka Goesti Alloh.

Tah! dina peta kitoe teh pirang$^2$ kagorenganana: Hidji lesot tina moentang ka Goesti Alloh; Kadoea teu hasil maksoedna, lantaran doeana kaboeroe eureun, tjatjak lamoen teroes bisa djadi nepi kana waktoena diidjabah tea. Katiloe poetoes karep. Ari poetoes karep tea kalakoean djalma sasar. Kaopat leuwih binasa lamoen aja sangka$^2$ anoe goreng ka Goesti Alloh.

Atawa aja deui hidji djalma, ngadagodago hidji roepa barang anoe koedoe datang ka manehna, teu datang bae, nepi ka manehna ngarasa kesel, ngarasa djengkel djeung ambek, ambek ka noe didago teu boeroe$^2$ datang, malahan tempo$^2$ mah sok ambek kana kadar sagala.

Tah eta peta kitoe teh timboel roepa$^2$ kadjahatan deui bae: Hidji kesel. Doea djengkel. Tiloe ambek. Opat teu narima atawa ambek kana kadar eta mah leuwih binasa toerta teu datangna teh teu atjan nepi kana kadarna koedoe datang lain kasalahanana anoe didago.

Leuwih$^2$ kabinasaanana lamoen dimana datang noe didago-dago tea teroes diambek, moen djelema teroes dipahala, atawa ditjarekan, moen bangsa kadaharan diroeksak lantaran geus kaliwat teuing hajangna.

Aja deui oepama hidji djalma dikaniaja koe noe sedjen, koe lantaran kaboeroe koe napsoe, goeroeng-goesoeh teu djeung pamilih, teroes males koe kalakoean noe djahat, atawa koe pangdoea anoe nista anoe hasilna leuwih ti panganiajana noe tangtoe saleuwihna tea djadi dosa ka manehanana, soemawonna lamoen nilik tina njilakakeun ka papada Moeslim.

Sawadjibna ka sagala djalma koedoe rarintih dina sagala roepa hal, sanadjan kana kalakoean hade, oelah rek totomplokan atawa goeroeng-goesoeh hajang boeroe$^2$ hasil.

Timbalan Kangdjeng Nabi s. a. w.:

إِنَّ دِيْنَنَا هٰـذَا مَتِيْنٌ فَأَوْغِلْ فِيْـهِ بِرِفْقٍ

Hartosna: „Satemenna agama oerang ieu teh (agama Islam) hidji roepa anoe katjida djerona, ngasoepanana teh koedoe katjida rintihna.

Ngalakonan agama Islam koedoe salajakna satanagana, sewang-sewangan koemaha tanagana koemaha badanna, oelah kadjadian ngarawoe koe sikoe, atawa moro djoelang ngaleupaskeun peusing. Ibaratna: Hidji djoeroe toelis peupeuleukeuk hajang boeroe$^2$ djadi dalem.

Hidji djalma awam kentar-kentir hajang boeroe-boeroe djadi wali.

Hidji badal oewar$^2$ hajang boeroe$^2$ djadi goeroe.

Kabeh oge anoe tjadoe moengkoek hasilna.

(Samboengeun).

# PANOEHOEN.

Tjisaroea 23 Augustus 1939.

Sareng hormat.

Koe djalan ieu, abdi sadaja patienten Indonesia njanggakeun pihatoer koemaha kaajaanana (atoeranana) di Sanatorium Tjisaroea. Kana ieu adegan stichting kantenan para djoeragan moal aja anoe teu tingali, moeng kana kaajaanana sareng atoeranana, sakoemaha parantos disebat di loehoer, semina moal oeninga sadajana. Koe margi kitoe koe emoetan perloe oge diebrehkeun.

Anoe tiasa diopname (dirawat) teh patien$^2$ anoe ageung atanapi sakirangkirangna anoe aja pangharepan kana katoeloenganana. Anoe ageung pangharepanana (kaajaanana teu atjan repot) oge dina panjawat ieu mah t. b. c. pangrawatanana teh teu tjekap koe saminggoe doea minggoe, sakirang-kirangna $^1/_2$ taoen, moeng ieu teh langka pisan anoe diontslag dianggap tjekap koe ngalakonan pangrawatan sakitoe lamina. Doepi anoe moeng pangkat aja pangharepan mah, kedahna ngagoenakeun kasabarañana teh doegikeun ka taoen$^2$ lamina.

Aroeran anoe disebat kuren, kedah ngadjepat teu kenging njarios lamina ti taboeh 8 - 11 ti taboeh $4^1/_4$ - $^1/_2 6$ sareng sadjabina, anoe ngadjantenkeun seueur oesik.

Anoe dianggo landong sadjabi ti anoe ditoeang sareng dileueut teh roepi-roepi deui sapertosna koe dilebetan angin ka lebet, ieu teh maksadna soepados si bajah (long) anoe aja raheutna kadesek, anoe baloekarna koe seringna desekan ngadjantenkeun si raheutna rapet deui (noetoep). Moeng ieu teh henteu oenggal patient tiasa dilebetan angin, koe margi kitoe kapaksa sapalihna mah kedah ngalakonan operatie, ti operatie alit doegi ka operatie ageung.

Koe margi seueur teuing oepami ditetek sahidji-hidjina, sakoemaha anoe didjalankeun di Sanatorium, koe emoetan sakieu oge tjekap, kanggo ngagambarkeun koemaha kaprihatinanana patient$^2$ anoe di Sanatorium Tjisaroea. Doepi anoe njombo-njombo kana nahan kakeselan sareng katawekalan teu aja sanes djabi ti koe seueurna aoseun, sedeng aoseun kirang, langkoeng-langkoeng noe berdasar agama. Koe margi kitoe abdi sadaja, teu aja sanes lintang ti njoehoenkeun sih piwelasna para djoeragan, soepados ka Sanatorium Tjisaroea tiasa dikintoen Al-Moe'min kalajan gratis.

Sateu-atjanna sareng saparantosna hatoer noehoen kana kadermawanan para djoeragan rengrengan Al-Moe'min.

Teu aja sanes salam miwah hormatna patienten Indonesia noe ngadjeng$^2$ kana kintoenan.

1 Djamhari, 2 Madhari, 3 Totong, 4 R. Abdoelkadir, 5 Endjoem, 6 Anda, 7 Padmana, 8 Idam, 9 Wahab. 10 Soebirat, 11 Mardaka, 12 Soewarta, 13 Soesilo, 14 Atmosoejitmo. 15 Djadjoeli, 16 Mh. Koerdi, 17 O. Halimi, 18 Moesa, 19 Rijo, 20 Hapi, 21 Basaroedin, 22 Djabar, 23 Memed, 24 Maran, 25 D. R. Shahabuddhien, 26 Atmadja, 27 Warto, 28 Wariso, 29 Askoe.



Ti Redactie.

Para ichwan noe noedjoe moesibat! Teu aja sanes paneda noe djadi rengrengan, moega para ichwan dikoernia kasabaran katawekalan koe Maha Soetji. Masing emoet sagala roepi anoe karaos koe oerang „tjotjobi", salamina tara loepoet tina hikmatna. Goesti ngersakeun kitoe reudjeung kieu ka abdina noe beriman, tara datangka teu disarengan sareng hikmatNa.

Kalajan kaislahan pisan Directie ieu madjallah ngahatoeranan pertjoemah ka sadajana noe keur tatapa, ngaraoskeun hikmatna Goesti di patapan Tjisaroea.

Moega$^2$ sadajana tiasa enggal daramang sarta diwoewoehan katakwaan, diwoewoehan kagetolan ibadah. Amin!

# KOROPAK.

Parantos nampi ti:

Djrg. R. Gandawidjaja, Patoekangan Kebajoeran Lgno. 3047 f 1,40 kanggo kw. III, IV th. 39.

Djrg. Mh. Rapei Lgno. 3063 f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. Winata Lgno. 2926 f 0,80 kanggo Mei, Juni, Juli 39.

Djrg. Moh. Samoeri Lgno. 2666 f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. M. Sastrodihardjo Lgno. 2704 f 1,60 kanggo kw. III, IV th. 39.

Djrg. Abdoelah Lgno. 2865 f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. M. Poeradisastra Lgno. 364 f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. Soelaeman Lgno. 3167 f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. H. Soedjana Lgno. 2060 f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Noe teu moendoet, teu dilebetkeun.

Adm.




Meureun koe sakabeh anak intjoe oge tangtoe bisa katoong djeung kaerong, salobana pagawean noe djadi patoenggon, tjara Aboeja poerah djaga pabrik. Dimana pabrik geus diboekaan djeung disapoean mah, Aboeja teh toeloej pere bae, bari nonggongan panonpoë dina tempat anoe negla, boh hareupeun atawa toekangeun pabrik.

Kalakoean Aboeja kitoe teh kanjahoan koe si nini, jen loba nganggoerna batan digawena. Koe sabab kitoe Aboeja dipapantjenan koedoe njoendang² gawe si nini; nja dibagianan koedoe ngangon hajam, isoek sore sing poegoeh marabanana djeung sing poegoeh ngarorisna. Keur Aboeja mah ieu teh lain pagawean mokaha, lantaran koedoe ninjoeh hoeoet, koedoe ngoerkoer sagala, mangkaning hoeñtoe geus sakitoe rompangna, atoeh lain rrr noe awas teh tapi lll......, malah hajamna oge manan njampeurkeun, kalah ka ting euleugeug.

Sanggeus sawatara alam kitoe nja gawe, sarta hajamna geus galede, Aboeja nagih ka si nini, soepaja ngalekek sahidji mah. Ari djawabna teh: „Moal aja toeloejna ari didahar koe oerang mah, anggoersi sanggakeun bae ka adjengan, ngalap berkah noe jasa ngaos. Kapan m a n e h n a mah teu meong teu tjareuh. Djig bae ka ditoeh bawa sahidji, toeh! sasapihan."

Bakating koe handeueul, Aboeja teh melengek bae, teu wani nembal, katoeroeg-toeroeg si nini djiga bener, sedeng Aboeja keukeuh hajang papanggih djeung daging si koekoet.

Geus kitoe pok Aboeja lemek: „Bener, heueuh hoedjah maneh kitoe teh, ngan bae asa kapalang tjek Aboeja mah, bisi teu katoeang koe adjengan. Ari ngarah a'en mah, leuwih hade ditoeangkeun di dieu bae, di pabrik; adjengan reudjeung njaina sina saroemping."

Taktik Aboeja noe sakitoe litjinna teu kahartieun koe si nini, maroekanana teh salantjar. Poegoeh mah, ambeh Aboeja m i l o e a n ngoeahna, pirakoe ari noe hese tjape koedoe ngongkrong onaman.

Si nini nga-bener² kana prostel Aboeja sarta harita keneh ngadjoeroeng ngaloeloengsoer adjengan, isoek bada doehoer.

Leos bae Aboeja goera-giroe indit, da si nini sieun ngarobah deui maksoedna. Sadatang-datang ka linggih adjengan, pok bae Aboeja teh mihatoer badaratna si nini, jen kitoe djeung kitoe pakarepanana poë isoek tea.

Lahiran adjengan: „Insja Alloh Aboeja, lamoen Alloh marengkeun."

Aboeja henteu soegema koe lahiran adjengan kitoe, lantaran asa koerang kapastianana, bari toeloej mitjatoer: „Adjengan, atoeh montong diinsja Alohan, langkoeng sae tangtoskeun bae."

„Henteu bisa Aboeja" lahir adjengan teh „da t e u k a w a s a nangtoekeunana, lain bagian oerang eta mah; oerang mah teu njaho di noe bakal dikersakeun. Naha isoek teh moal aja halangan noe banget? Naha isoek teh masih keneh aja oemoer? Naha Aboeja geus poho kana toetoeran adjengan Tasaoef? Kapan geuning saoerna teh, oerang mah kawengkoe koe noe ngadamel. Sok soemawonna bisa ngangkeuhkeun boga oemoer nepi ka taoen hareup, kana djam engke oge oelah, lantaran koemaha lamoen papanggih reudjeung kersaNa dina ambekan engke."

Walon Aboeja teh: „Ari koe kitoe tea mah, moal ngaborongkeun salira, margi tauhid gadoeh Aboeja oge paparin adjengan, moeng eta bae karaosna koe Aboeja, asa hontjewang naker, sieun si nini teu tjios, atawa di tjiosna, kedah diringkid sadajana kenging kerah kerih teh, henteu kairing koe Aboeja. Sedeng Aboeja teh hajang oelah patebih ti salira. Manawi katoeang koe linggih adjengan mah, Aboeja teh njoehoenkeun insja Alloh noe banget bae."

Tapi sanadjan dikitoe dikieu oge, dipanoehoenan koe Aboeja, tetep bae adjengan dina tangtoengan insja Alloh, kalahka ngagelendoet ka Aboeja, oelah djadi kolot njanjahoanan, boga angkeuh sagala kawasa d e w e k, padahal Moe'min mah henteu kitoe, oelah kitoe, sagala toemamprak kana kersana Noe Ngajoega.

Sanggeus adjengan waregeun nganasihat, Aboeja boeroe² bebedja ka si nini, sarta ditangtoekeun bae ari ka si nini mah, da bisi teu toeloes meuntjitna si koekoet. Soemping henteuna noe rek dihadiahan mah koema engke bae, asal Aboeja oelah ngalamot tjoeroek teuing bae.

Singhoreng kitoe baroedak ari noe ngoelit bawang mah, padoe njemploe teh saenjana.

# GENDJLONG EROPA.

## SEUNEU PEPERANGAN TEU BEUNANG DITJEGAH

**Djerman dihoeroep.**

Pertanjaan „perang atawa tengtrem," geus dipastikeun koe PERANG, hidji kadjadian atawa kapastian anoe lain bae ngahandjakalkeun tapi njedihkeun pisan. Dina poë Djoemaäh tanggal 1 September 1939 kapal oedara² Djerman geus ngaboman Warsau — iboe kota Polen — dj. koerang leuwih genep kota noe sedjen. Dina poëan eta keneh Adolf Hitler geus nerangkeun jen pikeun moetoeskeun kabedegongan Polen, Djerman koedoe ngagoenakeun kakerasan. Sarta sapoë reudjeung djeung dibomanana Polen kota Danzig diansloes koe Djerman.

Sili kirim nota antara Djerman djeung Inggris tina perkara Danzig dj. Corridor (doea²na noe dipikahajang koe Djerman) djadi gaplah, sarta Inggris djeung Prantjis barang geus njaho jen Polen diroeroeg koe Djerman, ngasongkeun ultimatum ka Djerman jen dimana Djerman dina tanggal 3 September poekoel doeabelas henteu moendoerkeun deui soldadoe²na ti Polen, Inggris dj. Prantjis bakal njoempoenan kawadjibanana terhadep Polen nja eta miloe perang ti pihak Polen. Barang dina waktoena nja eta poekoel doeabelas tea pamenta Inggris c. s. koe Djerman teu dikaboel, kapaksa Inggris djeung Prantjis koedoe merangan Djerman.

Dina ieu peperangan Djerman euweuh noe noeloengan, sobat karibna oge nja eta Italie nerangkeun jen Italie dina ieu perang bakal netral, hartina moal mihak ka ditoe ka dieu. Hitler oge dina kateranganana andjeunna geus njaoerkeun, jen Djerman moal menta toeloeng ka nagara sedjen, tapi rek ngajonan moesoeh koe sorangan. Balatantara Djerman — kitoe saoer Hitler — panghadena sadoenja. Dina djero genep taoen nja eta ti 1933, sabarang kaom Nazi njekel paparentahan, nepi ka taoen 1939 Djerman geus ngaloearkeun doeit 90 reboe malioen mark atawa ± 45 reboe malioen roepia pikeun ngoeroes djeung ngagedean balatantarana.

Nepi ka ieu karangan ditoelis antara Djerman djeung Inggris-Prantjis teu atjan aja perang noe tjampoeh. Ngan geus aja doea kapal Inggris noe ditorpedo nepi ka kalemna, di antarana hidji kapal panoempang, demi ti pihak Djerman oge doea kapal deuih noe geus ditorpedo teh. Djaba ti palaboean Djerman diboman koe kapal oedara Inggris sarta kapal oedara Inggris aja doea belasna tjek pihak Djerman mah noe dibedil nepi ka ragragna. Ti dinja mah teu atjan aja kadjadian² deui noe penting. Inggris keur narekahan soepaja rahajat Djerman berontak koe djalan ngawoer-ngawoerkeun malioenan boeloetin ti awang² dj. koe djalan pidato² dina radio.

Ari perang djeung Polen mah ajeuna teh masing kakarek saminggoe oge geus hebat kabedjakeunana. Malah oepama bedja² teu ngabohong mah Polen teh geus botjok. Sababaraha poeloeh kota noe diboman. Djelema² geus ngareboe noe maraot. Noeroetkeun bedja noe panderi tjek pihak Djerman soldadoe² Djerman katjida kesitna dina ngaroeroeng teh, malahan soldadoe² Polen noe aja di Corridor mah ajeuna teh geus kakepoeng. Di tempat noe sedjen atoeh, tjek pihak Djerman keneh, bakating koe gantjang-gantjangna soldadoe Djerman ngadjalankeun roeroegan nepi ka aja djendral

Polen noe katangkep sarta soldadoe-soldadoena Polen laloempatan maloendoer bari naringgalkeun parabot perang. Poeloehan kapal oedara Polen dibedilan koe kapal oedara Djerman, nja kitoe deui loba kapal oedara Polen noe aja dina lapang pangapoengan diboman nepi ka antjoer.

Bieu noe ditoelis di loehoer bedja² noe djol ti pihak Djerman. Lamoen oerang matja deui bedja² ti pihak Polen teu woedoe oge kapal oedara Djerman loba noe geus ragrag ti awang² dibedilan koe oerang Polen aja kana genep poeloehna leuwih. Malah lain bae ngaragragkeun kapal oedara Djerman — tjek bedja ti Polen teh — tapi soldadoe Polen oge geus bisa ngaboman Berlijn — iboe kota Djerman — djeung ngadjabel hidji doea kota di tapel wates Djerman.

Djadi oepama matja roepa² bedja ti doea pihakanana teh djiga itoe ieu pada meunang. Ngan noe tangtoe bae soldadoe² Polen di Corridor geus diasingkeun ti nagara Polen noe sedjen, koe lantaran eta bedja noe djol ti Djerman teh koe Polen geus diakoe.

Dina ieu peperangan noe tangtoe mah Polen teh bakal pangbotjokna, koe lantaran Inggris djeung Prantjis noeloenganana teh moal bisa ti tapel wates Polen-Djerman, tapi koe ngarewong Djerman ti sabeulah wetan. Polen tjitjingna kahalangan koe sababaraha nagara ti Inggris djeung Prantjis.

Oepama nilik kana sareat mah kadoedoekan Djerman teh dina ieu perang katjida soelitna koe lantaran njanghareupan moesoeh noe sakitoe djaregoedna babakoena Inggris. Mangkaning Inggris loba pisan djadjahanana. Djaba ti kitoe bagian panggedena ti rahajat nagara² sadoenja njalahkeunana kana ajana peperangan teh ka Djerman, koe lantaran noe miheulaan. Djadi harepan kana Djerman meunang teh—kadjaba lamoen aja noe noeloengan, Italie sapertina—katjida pisan saeutik. Handjakal pisan Djerman make ngagoenakeun perang dina hajang memeresna oeroesan Danzig dj. Corridor. Beubeunangan Hitler dina djero genep taoen, anoe sakitoe lobana, aloesna dj. poedjieunana moal salah deui koe ajana peperangan teh bakal roeksak deui tjara dina saenggeusna perang doenja taoen 1918.

Koe lantaran seuneu peperangan geus teu beunang ditjegah euweuh deui ajeuna djalan ngan bati ti neneda ka Noe Maha Soetji soepaja eta seuneu teh gantjang² dipareuman deui.

MORAWI.






## Nasihat Pamarentah.

Koe lantaran kaajaan di Europa dina waktoe keur sakitoe weritna, malah teu moestahil kana tepana ka nagara² loeareun Europa, Pamarentah henteu nanggoeng pikeun djamaah² noe rek djararah ka tanah soetji dina taoen ieu. Ajeuna Pamarentah geus ngoearkeun nasihat:

Kahidji, sakoer noe baroga niat djarah taoen ieu, leuwih hade dibatalkeun.

Kadoea, sakoer noe geus mareuli teket tapi teu atjan djoeng, koedoe menta papoelang - poelang doeit bae ka maskapena, ngan koe maskape bakal dipotong oeroet ongkos² kira² f 15.

Katiloe, sakoer noe geus mariang kana kapal, leuwih hade maroelang deui bae boeroe², sarta ongkos moelangna bakal dikoerangan 25%.

Pikeun kaamanan, oerang perloe ihtiar. Noe djadi Pamarentah leuwih oeninga kana kaajaanana ieu pagoedjroedan. Koe sabab eta, perjoga pisan sarerea koedoe noeroetna kana eta nasihat, sarta ngadagoan kana kaamananana perdjalanan. Ari doeitna mah gampang, teundeun bae di bang, keur bekel dimana geus aman deui tea.

—o—

## Ngalanggar kanetralan.

Karadjaan Nederland geus doea kali dilanggar netralna. Noe mimiti diliwatan koe kapal oedara anoe ngapoeng pohara loehoerna, nepi ka teu katjiri, kapal oedara ti mana-manana. Noe kadoea kalina poë Salasa, kapal oedara deui bae, ngan ieu mah aja toetoeranana, nja eta kapal oedara Inggris anoe ngawoer² bewara di karadjaan Duitschland, nasihatna Minister Chamberlain, anoe njeboetkeun jen rahajat Duitschland ditjilakakeun koe leiderna. Hal ieu, koe nagara Walanda geus diprotest.

Karadjaan Belgie oge geus dilanggar kanetralanana teh, ngan bae teroes bae dipasang bedil, nepi ka eta kapal oedara teh kapaksa koedoe toeroen. Ari taeun ...... kapal oedara Inggris, sarta mere katrangan, tjenah, kapidangdoeng.

—o—

## Bedja radio.

Dina poë Kemis tanggal 7, noeroetkeun pangakoeanana pamarentah Warschau, poeseur paparentahan geus dikeserkeun ka kota noe aja di sabeulah kidoel, lantaran katjida pisan diantjamna koe bahaja bom Duitschland. Geus pirang² bagian eta iboe kota noe geus roeksak koe bom. Balad² Duitschland ngan kari koerang leuwih 65 km deui nepina ka kota Warschau.

Di bagian sabeulah kidoel wetan Duitschland geus mimiti taroeng mariem antara Djerman djeung Inggris-Prantjis, sili roeksak heula benteng wawatesanana, anoe bareunang njieun koe beton, sarta pandjangna poeloehan km.

—o—

## Neda rido.

Diteda ridona soegri para ahli, kersa ngahadiahkeun ka arwahna Nji Hdj. Siti binti Hdj. Kalim iboena djrg. Amin Talangakar, anoe geus moelih ka rohmatoelloh dina tanggal 26 Augustus 39, koe mangngaoskeun fatihah koelhoe sakawasana.

—o—

## Madjlis oemoem A. I. I. Tjiandjoer.

Sawatara sasih kapoengkoer A. I. I. Tjiandjoer ngiderkeun sababaraha sirkoelir, pikeun ngadegkeun Madjlis Oemoem di Tjiandjoer.

Dina dinten Ahad 3 September 1939, oesaha noe kasebat di loehoer parantos tiasa diboektikeun, nja dina dinten anoe kasebat bieu taboeh 8 endjing² ngawitan ngadegkeun, tempatna di Rantjabali, legana adegan 10×20 m.

Ieu pagawean teh estoe lain loemajan pohara banggana, tapi koe soehoedna djeung djoenoenna anoe marajoenan, teu boeroeng ngadjadi, dina waktoe noe sakitoe heureutna estoe poedjieun pisan.

Dina waktoe deg ngadegkeun, boh para anggahota A. I. I. atanapi anoe sanesna, katjida matak resepna, pada soson² dibarengan koe goembira enggoning majoenan padamelan noe sakitoe poharana.

Dina taboeh 11 disajagikeun toeangeun ngadjamoe ka tatamoe-tatamoe ondangan sareng para setiawan anoe sami didaramel.

Islam di Tjiandjoer tambah mantjoer, koe ngadegna Madjlis Oemoem, margi sjia'r Islam beuki seueur. (N. A.)

—o—

## Boepati maos choetbah.

Correspondent Al-Moe'min di Madjalengka ngawartoskeun jen dina dinten Senen ddo. 5-8-39 kira² djam 9.30 di pandopo kaboepaten Madjalengka ampir pinoeh koe ponggawa negri, ponggawa agama sareng rajat oemoem anoe maksoedna bade ngiring Kdj. Boepati djengkar ka masdjid djami' nja eta bade medalkeun tawis ngiring bingah koe lahirna wajah Sri Maha Radja Wilhelmina noe kadoea sareng ngiring bingah koe wiloedjengna iboena nja eta Poetri Mahkota Juliana.

Kinten[2] djam 9.45 sadaja kaloear ti pandopo kaboepaten dihapit koe oepatjara kahormatan anoe lengkep toer netjis, teu aja tjawadeunana. Salebetna ka masdjid teras ngarioeng di roangan tengah, teras Kdj. Boepati ngadeg bade ngaos choetbah noe bakal dimoeat ti pengker.

—o—

## Propaganda-Tabligh Moehammadijah.

Pada hari Djoem'at malam Saptoe ddo. 1/2-9-'39 di Gedangan (Sidoardjo), diadakan Propaganda-Tabligh-Moehammadijah.

Bertempat: di Particuliere School met de Qoerän.

Jang mengoendjoengi: ± 50 orang (meloeloe orang[2] jang dapat oendangan).

Rapat dimoelai: ± poekoel 9 malam.

Jang memimpin pertemoean: T. R. Darmosentono.

Jang berchotbah: T. Kjahi Hadji Moch. Noer Jasin, bekas Student dari Al-Azhar di Mesir, seorang Moeballigh Moehammadijah di Malang.

Isinja chotbah: Keadaan doenia Islam ada serba kekoerangan ditentang: economie, onderwijs, kesehatan, enz. Masjarakat Islam di Indonesia kelihatan serba menjedihkan kalau dibandingkan dengan masjarakat Kristen. Oleh karena itoe perloelah akan adanja perkoempoelan Islam, jang menoedjoe kepada kemadjoean oemat Islam Indonesia. Apakah boeroeknja kalau di Gedangan diadakan Groep Moehammadijah?

Sesoedah chotbah dihabisi, maka dengan sekoetika itoe djoega Groep Moehammadijah Gedangan berdiri, terdiri dari 1 orang Voorzitter, 1 orang Secretaris, 1 orang Penningmeester dan 4 orang Commissaris. Banjaknja lid[2] ada 20 orang.

Rapat digembirakan oleh fluitorkest dari anak[2] Hizboel Wathon Gedangan.

Poekoel ± 12 malam rapat ditoetoep dengan slamat. (Verslaggever A.M.).

—o—

## Rapport soesoe boelan Juli 1939.

| Pameresan | Vetgehalte | Vetvrije droog rest | Zuurgraad | Reinheid | Katrangan | Kaberesihan |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1. Klein-Segoenoeng, Patjet. | 3,6% | 8,47 | 5,8 | Aloes | Tjatjampoeranana djeung kaajaanana aloes. | Sedeng. |
| 2. Tjimatis, Tjiandjoer. | 3,5% | 8,82 | 7,0 | Aloes pisan. | Idem. | Aloes |
| 3. Camoenie, Tjiandjoer. | 2,9% | 8,31 | 5,4 | Aloes | Idem | Rada sedeng. |
| 4. de Bron, Tjiandjoer. | 3,2% | 8,38 | 5,6 | Idem | Idem | Sedeng |
| 5. Angkloeng, Tjibeber. | 3,2% | 8,98 | 6,8 | Sedeng | Idem | Rada sedeng |
| 6. Valencia, Patjet. | 3,5% | 8,45 | 6,0 | Idem | Idem | Idem |

## Baji jang adjaib.

Di Gedangan (Sidoardjo) ada seorang baji bernama Slamet, oemoernja ± 13 boelan.

Kepala baji terseboet amat besar, sehingga soenggoeh[2] menakoetkan. Bangoennja kepala seperti boeah papaja, dan besarnja ± 2 kali besarnja kepala orang dewasa jang normaal. Sampai sekarang anak itoe masih hidoep dalam sehat wal afiat.

Penoelis sendiri soedah melihat anak tsb., bahkan soedah memegang kepalanja, oentoek keperloean ........ A. M. jang tertjinta. Besok dalam Jaarmarkt Soerabaja baji itoe akan diperlihatkan.

(Verslaggever A.M.).

—o—



ANGGITAN LALAKON

## NABI SOELAEMAN A. S.

Diringkeskeun tina „Sadjarah Ambija" basa Malajoe.

(koe: Atmadja).

VI.

56. Djaba eta tangtoe doenja sepi, tina sipat sirik dengki pitnah, pendek kabeh sipat goreng, mo ngawoedjoed di mahloek, repeh-rapih sasama hoerip, hiroep silih toeloengan, lamoen kitoe tangtoe, doenja teh djadi sagara, sagaraning kani'matan Maha Soetji, da karasa rohmatna.

57. Hidji mangsa Soelaeman Nabi, eukeur lenggah dina korsi emas, ningali sorot srangenge, nodjo amparan aloes, barang tanggah katingal sidik, datangna eta tjahja, ti antara manoek, anoe majoengan amparan, kawasna mah aja manoek anoe indit, ninggalkeun eta tempat.

58 Nabi bendoe njaoer Akob gasik, mantri manoek noe dipapantjenan, ngoeroes bangsa manoek kabeh, kotjap Akob geus tjoendoek, ka pajoeneun Soelaeman Nabi,: „he Akob tjoba teang, ka ditoe ka loehoer, sabab aja manoek loenta, koemawani ninggalkeun tempatna tjitjing, teu menta idin heula.

59. Boeroe-boeroe masingna kapanggih, djeung bedjakeun jen baris disiksa, sabab njorang dosa gede, ngalanggar hakna ratoe," enggal Akob amit ka Nabi, belesat ngawang[2], njoeroewoek ka loehoer, moeroe ka lebah noe tjaang, barang nepi koe Akob gantjang katoengtik, anoe boga dosana.

60. Henteu samar jen manoek tjaladi, anoe loenta ngalanggar atoeran, indit ngaleos ngalolos, ti dinja Akob teroes, leumpang neang manoek tjaladi, henteu lila katingal, tjaladi teh tjoendoek, kotjapkeun bae enggalna, harita ge dipariksa pangna indit, tina tempat tjitjingna.

Pangkoer.

61. Tjek Akob: „mentas ti mana, he tjaladi, bet koemawani teuing, moengkoer ka Rosoel noe Agoeng, kakasihna Jang Soekma, lamoen kitoe tangtoe maneh meunang hoekoem, sabab bongan peta moerka, indit henteu menta idin."

62. Tjaladi ngawalon hormat: „samoedaja kalepatan sim abdi, nampi pisan jaktos kitoe, jen ngalanggar atoeran, tapi abdi pertjaja adilna Ratoe, samemehna ngahoekoeman, tangtoe naros heula rintih.

63. Abdi mah da moal aral, nadjan hoekoem doegi nemahan pati, asal dipasihan waktoe, njatoerkeun heula lampah, pangna abdi wantoen loenta ka noe djaoeh, ajeuna mah geura tjandak, abdi deuheuskeun ka Nabi."

64. Kotjapkeun bae enggalna, Akob, hoedhoed*) geus di pajoeneun Nabi, ti dinja Akob mioendjoek, taja anoe kaliwat, kitoe deui panoehoenna manoek hoedhoed, dioendjoekkeun sadajana, saoer Nabi: „he tjaladi.

(Samboengeun)

—————

*) Hoedhoed = tjaladi.